# Abends halb zehn in Luxemburg*

Es ist ein nasskalter Herbstabend und Magdalena spaziert einsam und in traurige Gedanken vertieft durch die Rue d'Alsace.
Zwei Wochen ist es her, dass sie aus Bulgarien nach Luxemburg kam.
Was hatte man ihr nicht alles versprochen.
Luxemburg, das Land wo Milch und Honig fließt.
Ein Vermögen könnte sie hier verdienen und sogar ihre Familie in Bulgarien unterstützen.
Leider sah die Wahrheit anders aus.
Milch und Honig gab es nur im Supermarkt.
Und das einzige, was hier floss, war der Regen.
Und das unaufhörlich.
Ein Vermögen verdiente sie auch nicht, und von dem, was sie verdiente, musste sie noch die Hälfte an einen schmierigen Typen namens John abgeben.
Und wenn es nicht genug war, dann setzte es Schläge.
Das war schon öfters der Fall gewesen, da man es John nur sehr schwer rechtmachen konnte. Und ihre Familie konnte sie auch nicht unterstützen.
Im Gegenteil. Sie konnte ihr noch nicht einmal mehr unter die Augen treten, so sehr schämte sie sich der Art und Weise, wie sie ihr Geld verdiente.
Jeden Abend die ekeligen Wünsche von irgendwelchen zum Teil auch noch betrunkenen Männern zu erfüllen.
So hatte sie sich ihren Aufenthalt in Luxemburg nicht vorgestellt.
Sie schauderte. Und das nicht nur vor Kälte.
Denn zu allem Überfluss regnete es pausenlos weiter, was dazu führte, dass sich kein Mensch draußen blicken ließ.
Das würde John gar nicht gefallen.
Sie fürchtete sich jetzt schon vor seinem Zorn und den Schlägen, die es mit großer Wahrscheinlichkeit setzen würde.
Denn Ausreden ließ er nicht gelten.
Was sollte sie nur tun?
Wenn sie doch nur von hier verschwinden könnte.
Aber wie sollte sie das anstellen?
Sie kannte hier niemanden außer John, und der würde den Teufel tun, ihr beim Verschwinden zu helfen.
Zur Polizei gehen konnte sie auch nicht, denn wie sollte sie denen erklären, wo sie so plötzlich herkam?
Sie war vor zwei Wochen auf der Ladefläche eines LKW hier angekommen (dessen Fahrer übrigens ein Freund von John war) und es wusste also niemand, dass sie hier war.
Mal ganz davon abgesehen, dass sie auch keine Papiere hatte.
Plötzlich sah sie jemanden auf sich zukommen.
Sollte sie tatsächlich Glück haben?
Könnte das ihr erster Kunde sein?
Je näher er kam, umso sicherer war sie, dass er zu ihr wollte.
Er sah allerdings nicht so aus, wie die Typen, mit denen sie sonst zu tun hatte.
Sie konnte nicht ahnen, dass dieser Mann ihr Leben verändern sollte.
Dieser Mann war Jean Luc Greves und er war Streetworker beim DropIn. DropIn ist eine Anlaufstelle für Prostituierte jeder Herkunft, sexueller Orientierung und jeden Status.
Er sprach sie an.
Zuerst auf Luxemburgisch.
Als sie darauf nicht reagierte, versuchte er Deutsch, Französisch und Englisch.
Als er bemerkte, dass er auch damit nicht weiterkam und sie immer nur das gleiche wiederholte, und zwar „Hundert Euro" (das einzige was John ihr beigebracht hatte), tat er etwas, was er normalerweise nicht tun würde.
Er fasste sie am Arm und brachte sie zu seinem Auto.
Seine Tätigkeit bestand im Wesentlichen darin, Flyer zu verteilen und die Prostituierten über den DropIn zu informieren.
Da Magdalena ihn aber nicht zu verstehen schien, beschloss er mit ihr zur rue de Bonnevoie zu fahren, wo der DropIn sich in Nummer 31 befindet.
Wenn Magdalena gedacht hatte, sie würden sich an einen stillen Ort zurückziehen um „geschäftlich zu verkehren", sah sie sich getäuscht.
Sie fand sich in einem Haus wieder, wo geschäftiges Treiben herrschte.
Einige Leute saßen zusammen und unterhielten sich.
Die meisten waren Frauen.
Aber auch einige Männer konnte Magdalena sehen.
In einer Ecke lief ein Fernseher.
Alles in allem war es hier sehr gemütlich und vor allem wärmer als draußen.
Entgegen allen Befürchtungen, sah auch niemand hier sie schief an oder lästerte über sie.
Sie schaute fragend zu Jean Luc, weil sie nicht verstand, was sie hier sollte.
„Was ist das hier?", fragte sie auf Bulgarisch?
Plötzlich meldete sich eine Stimme, die Magdalena bat, sich zu ihr zu setzen.
Ana war auch Bulgarin, aber schon länger in Luxemburg.
Sie erklärte Magdalena wo sie war, dass man ihnen hier zuhören, ihnen bei ihren Problemen helfen würde. Man könnte hier duschen, es gäbe einen Arzt und auch einen Psychologen. Und ganz egal warum man dort gelandet war, es wurde niemand verurteilt.
Das zu hören freute Magdalena sehr.
Vielleicht könnte man ihr hier dabei helfen, das Land zu verlassen, das würde man später sehen.
Jetzt war sie erst mal froh, dass sie nicht mehr allein war, abends halb zehn in Luxemburg.

*Patrick*

**Auch wenn sämtliche Schauplätze real sind, sind diese Geschichte sowie sämtliche Personen frei erfunden. Allerdings könnte es sich genau so abgespielt haben, abends um halb zehn in Luxemburg.*

# Sozial..... ??

Gegen das Soziale gibt es keinen Einwand, es muss einfach geschehen. Dass es zur Zeit nicht finanzierbar ist, ist kein Argument, höchstens eines auf Zeit. Da sozial sich immer gut anhört, muss man einfach dafür sein. Warum eigentlich?

Begünstigt werden diejenigen, die sich gut artikulieren können, weil deren Interessen von Lobbies vertreten werden. Wer will eigentlich die Behinderten, Alleinerziehenden... im Regen stehen lassen? Natürlich niemand. Wahlgeschenke tun ihr Übriges. Wer heute nicht punkten kann mit sozialen Wohltaten, sprich, wer nicht den Nikolaus geben kann, der wird nicht gewählt. Was sich nicht in Geld ausdrücken lässt, ist nicht sozial, so denkt der Mann auf der Straße halt eben.

Das Resultat ist, dass ein Dritter dafür bezahlen muss, ob er will oder nicht. Sollen doch diejenigen mit den dicken Portemonnaies zahlen, damit es uns «Armen» endlich besser geht, dies tönt immer in Vorwahlzeiten. Das Resultat ist, dass dadurch der Staatshaushalt und die Bürokratie stetig wachsen, da immer mehr Begünstigte definiert werden und selbst nach einer gewissen Zeit auch diese zur Finanzierung herangezogen werden müssen, da die Mittel zunehmend knapp werden.

Warum gibt es keinen Aufschrei gegen die zunehmende Belastung der Bürger? Ganz einfach: Niemand will von Sparmaßnahmen betroffen sein. Ein einmal bewilligtes «Programm» kann man nur schwer wieder abschaffen. Außerdem will der Verwaltungsapparat weiter bestehen bleiben, da auch er von der Verteilung der Sozialleistungen gut lebt. Zudem ist unser Parlament stark verbeamtet, wer will auch an dieser Lage etwas ändern? Niemand, außer ein paar Nörgler und Außenseiter und Sündenböcke wie Mindesteinkommenbezieher, Arbeitslose...

So stieg die Belastung der Bürger in den letzten Jahrzehnten immer mehr an, ohne dass es einen nennenswerten Widerstand gab. So heißt das Prinzip: Wir schaffen uns das Wohlbefinden, und ihr könnt sehen wo ihr bleibt.

*JeF*




In der letzten Ausgabe der *Stëmm vun der Strooss* ist der Redaktion ein Fehler unterlaufen. Die Kontonummer lautet natürlich:

**IBAN LU84 1111 0413 1792 0000**

Wir bitten dies zu entschuldigen.

## Commande du livre „LUEURS D'ESPOIR"

Je soussigné(e)........................................................................................................

(adresse)...................................................................................................................

..................................................................................................................................

☐ commande .......... exemplaires
Au prix unitaire de 10 Euros — prix total .......... x 10 = .......... Euros

☐ passerai chercher le livre au secrétariat des MEE 4, rue du Stade, L-3877 Schifflange

☐ désir e recevoir le livre par courrier postal (frais d'envoie = 2 Euros par exemplaire) — prix total .......... x 2 = .......... Euros

☐ fais un virement d'un montant de — montant total = .......... Euros
Au compte IBAN LU84 1111 0413 1792 0000
de l' asbl Frënn vun de Staatleche Kannerheemer

☐ désire recevoir une facture

.................................................. , le .............................................. ......................................................................

(Lieu) (Date) (Signature)




# Interview

## mam Christoph Mann, Miki, Pit, Marina a Bertrand vum Service Streetwork




**Wat genau si Streetworker?**

***CM:*** Streetworker sinn, wéi den Numm et scho seet, Leit, déi ganz vill vun hirer Zäit op der Strooss schaffen. Si sichen do ganz geziilt Leit op, versichen, mat hinnen a Kontakt ze kommen an esou verschidde Saachen iwwert si gewuer ze ginn. Dat Ganzt awer net, fir se ze kontrolléieren, mä ganz einfach, fir ze wëssen, wou se dru sinn, fir Zäit mat hinnen ze verbréngen, a virun allem fir hinnen ze hëllefen, wann se Problemer hunn, déi se net eleng geléist kréien.

**Wéi eng Formatioun brauch een als Streetworker?**

***CM:*** Streetworker si ganz oft Sozialaarbechter, zum Beispill Educateur-graduéën. Et gëtt keng speziell Ausbildung fir e Streetworker. Mir ginn hinnen hei nach eng Formatioun, fir dass si hiren Job gutt maache kënnen.

***Marina:*** Déi meescht vun de Streetworker hunn eng Grondausbildung gemaach, zousätzlech zur Formatioun. Déi Grondausbildung ass de Streetwork an Däitschland, wou mer während dräi Deeg d'Zich vum Streetwork gewise kréien, esou wéi se an Däitschland sinn a wéi se iwwerall ugewant ginn. Dat ass awer och permanent an der Evolutioun, dat muss permanent ugepasst ginn. Et ass och wichteg, dass dat op déi eenzel Émfelder ugepasst gëtt. Well Streetwork zu Berlin ass net datselwecht ewéi Streetwork hei zu Lëtzebuerg.

**Hutt dir e pedagogescht Konzept, mat deem dir schafft?**

***CM:*** Mir hunn zesumme mat den Träger e Konzept ausgeschafft, dat Ganzt am Kader vu Conventiounen, déi d'Stad Lëtzebuerg mat hinnen huet. D'Konzept baséiert dorop, dass mir a ville Länner gekuckt hunn, wat et am Streetwork gëtt, wéi de Streetwork an deene jeeweilege Länner funktionéiert a wéi mir dat hei op den Terrain zu Lëtzebuerg adaptéiere kënnen. Et gëtt et och a schrëftlecher Form an et gesäit vir, datt d'Streetworkeren an éischter Linn Offere fir d'Cliente maachen. Si respektéieren all Persoun an der Persoun hir Decisiounen. De gréissten Deel vum Konzept ass einfach, dass d'Leit sech op de Streetwork kënne verloossen.

**Wéi laang gëtt et de Service Streetwork schonn? Wéi funktionéiert de Service Streetwork genee? Wéi gëtt de Service finanzéiert? Hutt dir eng Conventioun mat engem Ministère?**

***CM:*** De Service Streetwork an der Stad Lëtzebuerg gëtt et säit 2002. Et ass en Avant-projet ginn, fir ze kucken, ob et Sënn mécht, sech fir de Streetwork anzesetzen. Deemools hunn zwee Leit do geschafft. An der Tëschenzäit schaffen aacht Leit am Service Streetwork. De Service Streetwork gëtt zu honnert Prozent vun der Stad Lëtzebuerg finanzéiert. De Ministère huet sech 2002 aus der Finanzéierung zeréckgezunn a mir schaffe mat esou vill Partnere ewéi méiglech zesummen. Mir hätten d'Streetworker och bei der Stad Lëtzebuerg kënnen astellen. Dat hu mir net gemaach, well et scho vill Associatiounen an der Stad Lëtzebuerg ginn, déi sech mat soziale Projekter beschäftegen. Mir hunn an deenen Associatioune Leit mat ganz vill Erfahrung, a vun där Erfahrung wollte mir profitéieren. Dowéinst schaffe mir mat véier Associatiounen zesummen. Dat ass d'ASTI, déi d'Auslänneraarbecht mécht, d'Interaction, déi vill Jugendaarbecht mécht an och e Projet fir Aarbechtsloser huet. Da mat Caritas Jeunes et Familles, déi ganz aktiv sinn a verschiddene Servicer hei op der Gare an awer och am Pafendall. A mir schaffe mat Caritas Accueil et Solidarité. Si geréieren ënner anerem de Foyer Ulysse an och aner Strukturen, si bekëmmeren sech ganz vill ëm Obdachloser. Bei deene Leit si Streetworker agestallt. Dat heescht, d'Stad huet se net selwer agestallt, mir hunn déi Träger a mir musse kucken, dass mir e Gesamtteam zesummekréien. Mir treffen eis hei eemol an der Woch, fir dat weidert Virgoen ze beschwätzen. Fir de Rescht sinn déi Leit bei hiren Träger a schaffen och an deem Kader mat.

**Mat wéi enge Servicer schafft dir zesummen?**

***Marina:*** Mir schaffe mat verschiddene soziale Servicer zesummen, och mat der Stëmm vun der Strooss.

***CM:*** Mir probéiere systematesch Kontakt zu sämtleche Servicer, déi et hei am Land ginn, opzebauen. Vollekskichen, C&S, CNDS, all d'Jugendhaiser, ASTI, Planning Familial, Medico Social, Drop In, Office Social.

***Bertrand:*** Mir sinn och a Kontakt mat Geschäftsleit, déi villäicht eng Stageplaz fir déi Jugendlech hunn.

**Ass en Deel vun ärer Aarbecht, de Jugendlechen ze hëllefen, eng Aarbecht ze fannen?**

***Marina:*** Jo. Mir hëllefen deene Jonken, en CV oder eng Lettre de motivation ze schreiwen. Mir bereeden se op en eventuellt Virstellungsgespréich vir, wann si do Ennerstëtzung wëllen oder brauchen.

**Wéi gesäit en Aarbechtsdag vun engem Streetworker aus?**

***Bertrand:*** Dat ass verschidden. Et gi Leit, déi fänke moies mat administrativen Aarbechten un, duerno ass dann eng Versammlung. Do ginn déi eenzel Fäll virbereet. Nomëttes si mir méi um Terrain. Normalerweis si mir 60 Prozent ënnerwee. Mir däerfen am Fong tëschent 6 an 22 Auer schaffen. Wann et néideg ass, da kann et och emol méi spéit ginn. Mir kucken och, dass mer ëmmer ee Streetworker vu méindes bis freides schaffen hunn. D'Streetworker kënne just da samschdes schaffen, wann déi Strukturen, wou d'Leit higescheckt ginn, och samsdes op sinn.

**Wouhier wësst dir, wou dir d'Leit fannt?**

***Marina:*** Mir maache fir d'éischt eng Kéier en Tour fir ze kucken, ob mer Leit iergendwou gesinn. Mir widderhuelen eis Tir e puermol, well heiansdo gesäit een e Grupp Leit an dat war da just eng eemoleg Saach. Mir fannen d'Leit, andeems mer zu verschiddenen Auerzäiten op verschiddene Plazen ënnerwee sinn. An natierlech och aus Erfahrung. Et ginn och Leit, déi eis uruffen, fir eis ze soen, dass op enger gewësser Plaz e Grupp Leit ass. Da gi mir och dohinner kucken.

**A wéi enge Quartiere sidd dir?**

***Marina:*** Do si mer mat den ASBLen opgedeelt. D'Gare an d'Uewerstad deele mer eis. Mir sinn niewent der Gare och fir d'Faubourgen zoustänneg. Dat heescht Pafendall, Neiduerf, Clausen a Gronn. Do fënnt een am Moment de Sing-Loonden Casak, d'Laura a mech.

***Pit:*** Ech sinn an deene fënnef Quartieren am Norden, dat heescht, Eech, Weimeschkierch, Dummeldeng a Beggen. Dat ass vun der ASTI. Ech sinn eleng als Streetworker bei der ASTI an ech schaffen da mat deene Jonken do am Quartier.

***Miki:*** Ech sinn an de Garer Quartieren, Gaasperech a Bouneweeg. Bertrand: Ech si fir d'Gare a Bouneweeg Sud.



**Dir hutt e Streetworkhond, wat ass deem seng Roll?**

***Marina:*** De Casak ass elo säit dräi Joer am Service Streetwork. Hien ass en ausgebilte Chien d'assistance. (Ndlr: Liest dozou och eisen Interview mat de Streetworker am Stëmm vun der Strooss n°65 Der Hund, der beste Freund des Menschen) Firwat e Chien d'assistance? Ganz einfach aus deem Grond, dass ee ka sécher sinn, dass een sech an all Situatioun roueg verhält an dass ee kengem eppes deet. Wat ass elo seng Roll? Als éischt emol en Erkennungswäert. D'Leit erkennen de Casak direkt erëm. Et ass also méi einfach, fir Kontakt mat de Leit opzehuelen. Bei de Jonken huet een immens Succès mam Hond, well si gären iwwert den Hond schwätzen, en heemelen oder och alt mat em spadséiere ginn. De Casak ass absolut kee Beschützerhond. Ech géif soen, de Casak fäert mech méi ewéi ech hien. Hien huet seng Ausbildung bei Handichiens gemaach. Handichiens ass a Frankräich an si bilden do Hënn aus fir Leit, déi am Rollstull sëtzen. Rahna vermëttelt den Hond. Si sponsoren de Casak, an d'Gemeng Lëtzebuerg finanzéiert säin Ënnerhalt.

**Wunnt den Hond bei engem doheem?**

***Marina:*** Jo, den Hond wunnt bei eis Streetworker vu Caritas Jeunes et Familles. Hien ass véier, fënnef Deeg bei mir an déi aner Zäit ass hie beim Liz, well hatt hie virdrun hat.

**Wat sinn Är Projeten an der Zukunft?**

***CM:*** Bei de Streetworker bleift näischt op engem Punkt. Et entwéckelt sech ëmmer weider. D'Problematiken hei an der Stad entwéckelen sech, an da musse mir och eise Streetworkkonzept upassen. Eist grousst Zil fir d'Zukunft ass et einfach, weiderhin interessant ze bleiwe fir eis Clientèle, dat heescht, dass mir eis Projete weiderentwéckelen, an et kommen och ëmmer nei Projeten derbäi a mir probéieren dat esou ze adaptéieren, dass et eise Clienten och hëlleft. D'Streetworker sinn och ëmmer oppe fir nei Projeten. Wann iergendee mat enger Iddi kënnt, dann ënnerstëtze mir dat gären.

**Villmools Merci fir d'Gespréich.**

*Wouter a Patrick*



# La schizophrénie
## et moi

Je suis schizophrène depuis l'âge de 28 ans, l'âge moyen pour les femmes de contracter cette maladie psychique. J'ai 37 ans maintenant, et je suis sous antipsychotique, tranquillisant, et somnifères. Le premier fait en sorte que je n'ai plus de crises comme je les appelle, ces psychoses qui m'ont valus la première fois 1 mois ½ d'hospitalisation, une vertèbre cassée, un essai de suicide par arme blanche. J'ai eu des hallucinations auditives, parlant des miennes je pensais que mon appartement était un four à micro-ondes, car ce bruit me résonnait dans les oreilles et que j'allais me faire griller. J'ai vu une ambulance qui n'était même pas là et j'ai cru qu'on venait pour me tuer par injection intraveineuse. C'est ce soir là que j'ai essayé de m'enfoncer un couteau dans le cœur. Heureusement, j'avais visé trop au milieu, si bien que le couteau s'est arrêté net sur un os. Comme le couteau était petit je n'avais qu'une blessure superficielle, mais le pire est que j'étais tellement partie que je n'ai senti aucune douleur quand j'ai enfoncé le couteau, je souriais. Mon colocataire est rentré du travail et a vu ma blessure et m'a demandé horrifié ce que j'avais fait, mais au lieu d'appeler une ambulance il m'a donné un médicament et j'ai dormi. Le lendemain il est parti travailler sans oublier de me donner le médicament, mais il n'a pas fait effet, dans ma psychose, j'ai fait une crise d'angoisse parce qu'il m'avait enfermé, pour mon bien soit disant, si bien que je ne voyais qu'une issue : le balcon. Un livreur de journaux m'a ramassé en bas. Mes voisins sont venus et m'ont emmené chez eux, et comme je ne disais pas un mot, ils ont appelé la police. Au commissariat, je n'ai pas dit un mot non plus, alors ils ont appelé une ambulance qui m'a emmenée à l'hôpital. Depuis là, je ne sais plus rien. Ma meilleure amie qui est venue me rendre visite plusieurs fois, m'a raconté que j'ai fait des choses qui pour moi en temps normal seraient inimaginables. Mais je n'entrerai pas dans les détails. Quand le docteur a donné son accord, j'ai pu participer d'abord aux promenades du soir en compagnie d'un infirmier. La première fois que je suis sortie du service, c'était pour aller à la cafétéria avec ma mère et l'infirmier qui m'a été assigné. J'ai pu faire des activités, comme aller chez l'esthéticienne, mais le sport pour moi était hors de question, je venais de me faire opérer du dos. Les deux dernières semaines on m'a laissé aller en psychiatrie ouverte, et là les activités ne manquaient pas, gymnastique stupide le matin, où j'ai participé une fois puis plus jamais, je préfère prendre ma douche que de faire semblant à la gym matinale la plus nulle que je connaisse. La séance de relaxation du soir était bien, puis il y avait plusieurs ateliers, dont la cuisine, le bricolage etc. Voilà pour vous expliquer un séjour à l'hôpital. Mais les premiers médicaments que j'ai pris avaient des effets secondaires très gênants, je n'arrivais plus a tenir en place, si je devais rester debout, je marchais d'une jambe sur l'autre. C'était horrible. Si bien que j'ai arrêté les médicaments et que j'ai fait une rechute un an plus tard. Et encore une fois un an plus tard, jusqu'à ce que sortent les médicaments que j'ai maintenant où les effets indésirables sont supportables. Je tremble et je piétine de temps à autre, mais c'est plus quand je suis nerveuse. Pour d'autres symptômes de ma maladie, je regardais la télé sans vraiment suivre ce qui s'y passait, je me laissais aller. Je ne me soignais plus, je ne soignais plus mon appartement, je ne voulais plus sortir parce que j'avais peur des gens, je végétais chez moi. Dans mes plus mauvais moments, je pensais qu'on m'espionnait ou que la télé parlait avec moi, que de l'autre côté de l'écran ils m'entendaient. Je croyais que mon colocataire me droguait. Je ne mangeais plus rien. Je ne dormais plus. On dit que les schizophrènes vivent en moyenne 12 à 15 ans en moins qu'une personne en bonne santé, pour des raisons de médications et de suicides. Mais on dit aussi, qu'il y a un pourcentage qui guérit dans les premières années, un autre dans les 25 ans, chez d'autres la maladie empire. Pour moi, une raison de rester positive.

*Derniers passages tirés partiellement de Wikipédia. Le 27.01.2014*

*Angel*

© kopfkino. / photocase.com



# La société
## m'en veut.....

Oui la société... c'est la faute de notre système, c'est au moins ça que dit P. lorsqu'il a perdu son emploi. Issu d'une famille nombreuse, P. dut se mettre sur ses propres pied dès un très bas âge. Le père a quitté la famille quand il avait 4 ans. C'était la France des années soixante-dix, à l'époque de la première crise pétrolière et peu après. P. n'avait pas de chance de faire des études, au contraire il quitta l'école à l'âge de 16 ans comme beaucoup faisant à cette époque. A l'école le prof lui demandait ce qu'il veut devenir un jour. Réponse: «smicard», peut-être RMI'ste.

Mais restons à notre sujet. Malgré que P. n'eût pas de diplôme ou formation, il trouva assez vite un premier emploi assez bien payé dans un garage en région parisienne. Il y resta 3 mois et le chef le vira au bout de cette période en raison d'absences non motivées et peu d'endurance et d'un manque d'intérêt pour les tâches qui lui étaient confiées. «Pas grave, dit P. je trouverai vite un nouvel emploi et si ça ne marche pas, pas de soucis, il y a toujours une solution». C'est ce que pensait P. à cette époque. Après 2 mois de chômage, il décrocha un emploi en Lorraine dans une des usines sidérurgiques. Il y resta jusqu'en 1977. Le travail posté ne lui convenait pas du tout, bien que ce fût un travail des mieux rémunérés de l'époque. «Qu'est-ce que tu veux» lui demanda sa mère, «tu crois que tu seras PDG un jour? Oublie-le.» Mais P. cherchait un travail façonné sur mesure.

Après quelques avertissement de la part de ces supérieurs hiérarchiques, P. sera mis à pied, de nouveau et ce dans une période ou le chômage atteignait de nouveaux sommets. Puis qu'on ne lui imputait pas de faute grave, P. touche une allocation de chômage assez confortable. Après la fin de ses droits, il décida de faire le tour du Luxembourg, l'eldorado, du moins tout le monde lui racontait ces histoires-là. Mais en 1978, le pays lui aussi était menacé par la crise sidérurgique, et peu de chances pour un gars de 20 ans sans formation du tout. Hélas, P. ne trouvait pas d'emploi approprié comme on dit au Luxembourg. Tout au contraire, il traînait dans la rue et fit connaissance de faux amis qui lui apprirent à fumer et à consommer des drogues. C'était là en fait que commença le vrai désastre de notre collègue Pierre Meursault. Bien que sa recherche d'emploi fût couronnée de succès, il ne tint pas plus de 3 mois à cause de sa consommation de drogues de plus en plus fortes et son alcoolisme. «Mon cher ami, ça va tourner très mal un jour, mais désolé je ne peux pas te garder, tu ne contribues pas assez à mon entreprise.»

Maintenant, ce fut la fin des aubaines. P. n'avait pas droit au chômage à cause de fautes graves commises. Que faire maintenant sans un rond en poche? Le RMG n'existait pas encore à l'époque et l'aide sociale des offices communaux était insuffisante, du moins pour P. qui réussit toujours à bien se tirer de la situation. En plus la consommation de drogues était fort onéreuse. P. décida de partir pour Amsterdam en vue d'acheter des drogues illégales. «Tout en consommant, je peux vendre ce dont je n'ai pas besoin en vue de financer mon train de vie». Mais cette démarche ne fut pas couronnée de succès. Après 2 mois de trafic de drogues, la police le détint et le plaça au Grund, une prison peu confortable à l'époque. Le verdict : «un an de prison ferme sans sursis». En 1980, il quitta le centre pénitentiaire et il dut se mettre sur ses propres pieds. Mais hélas, les anciens collègues n'étaient plus. «Dans le besoin il n'y a personne qui te vient en aide, la société m'en veut ». C'était tout ce que notre protagoniste disait à maintes reprises. Le service social de la commune le renvoya et lui dit « nous on n'est pas le Père Noël , on ne distribue pas de cadeaux à gogo ». Après quelques mois, il suivit une cure à Manternach pour devenir clean. Toutes les traces de lui se perdirent... Oui la société lui en voulait, mais on lui donnait finalement le soutien dont il avait besoin...

*JeF*







# Interview

## mam Nadine Conrardy,

### Responsabel vum Service Migrants et Réfugiés vun der Croix-Rouge

*Skippy:* **Wat ass de Service Migrants et Réfugiés vun der Croix-Rouge?**

Dat ass e Service, deen zoustänneg ass fir d'Migranten am Allgemengen an d'Flüchtlingen am Besonneschen. Dat heescht, vun deene Leit, déi bei eis kommen, sinn déi meescht an enger Demande d'asile. "Demande de protection internationale" ass dee méi techneschen Ausdrock, well mer och verschidden Haiser hunn, wou mer déi Leit ënnerbréngen. Et sinn awer och aner Leit, déi bei eis kommen, fir Informatiounen ze kréien a fir bei verschiddenen Demarchen, déi se kënne maachen, ze hëllefen oder fir aner Servicer. D'Haaptaktivitéit ass awer den Encadrement vun den Asylanten, déi an onsen Haiser wunnen.

*Skippy:* **Wéi ass déi Iddi entstanen, fir dee Service unzebidden?**

De Service ass elo 10 Joer al, den 1. Mäerz 2004 hu mer ugefaangen. Do huet d'Rout Kräiz e Besoin festgestallt, dass relativ vill Demandeuren hei sinn, déi awer zimlech op sech selwer gestallt sinn. Haaptsächlech am Foyer Don Bosco ware ganz vill Leit, an et war awer nëmmen ee Concierge do, fir all déi Leit ze betreien. De Besoin war do, fir dass d'Leit awer méi e Suivi op der Plaz kënne kréien. Den OLAI, dir hutt bestëmmt schonn dovun héieren, mécht och en Encadrement. Déi hunn en Assistant Social, awer do muss een sech e Rendez-vous huelen an dohinner goen. Et ass awer och wichteg, dass Leit op der Plaz sinn, fir en Encadrement an de Strukture selwer ze garantéieren. Mir waren och déi éischt, déi dat ugebueden hunn.

*Skippy:* **Wéi ass dee Service entstanen?**

Deemools huet d'Rout Kräiz dem Staat proposéiert, d'Gestioun vum Foyer Don Bosco ze iwwerhuelen, fir do de Premier accueil ze maachen. Dat ass dee Moment, wann d'Leit nei an d'Land kommen, fir si dann do ze empfänken. Dat ass jo och déi Plaz, wou se am meeschte Froen hunn, wann se mat den administrativen Demarchen nach net esou gutt eens ginn, wou et wichteg ass, dass een do ass, fir hinnen déi Saachen ze erklären.

Déi aner Haiser sinn duerno entstanen.

D'Haus hei zu Eech ass fir Familljen oder mannerjäreg Jugendlecher, déi eleng heihinner kommen. Bei de Familljen ass et och esou, dass mer probéieren, deene Leit Prioritéit ze ginn, déi méi vulnerabel sinn. Déijeeneg, déi méi gesondheetlech Problemer awer och aner Problemer hunn, déi hunn da Prioritéit.

Dann hu mer nach en Haus zu Réiden, just fir Fraen a Frae mat klenge Kanner. An de Moment nach e provisoresch Haus zu Betzder.

*Wouter:* **Bleift den Don Bosco dann awer bestoen?**

Ma et ass esou, dass scho ganz laang geplangt ass, dat et just sollt provisoresch sinn, an dass am Fong eppes Anescht sollt dohinner kommen. Dat ass effektiv elo ugefaange ginn, eng nei Struktur ze bauen, direkt niewendrun, do wou de Parking war. Dat wäert elo awer nach e gutt Joer daueren, bis dat Gebai fäerdeg ass. Dee Moment plënnere mer eriwwer an dat neit Gebai, an dat aalt soll net stoe bleiwen. D'Iddi vum Premier accueil soll awer bestoe bleiwen.

*Skippy:* **Wat fir eng Zilgrupp huet de Service Migrants et Réfugiés?**

Also mir hu ganz vill Demandeurs-d'asile, mä och am Allgemengen d'Migranten, déi an enger illegaler Situatioun sinn, fir do weiderzehëllefen, z.B. fir hinnen ze hëllefen, Zougank zu medezinesche Soinen ze hunn, oder fir hinnen Erklärungen an Informatiounen ze ginn. Fir unerkannte Flüchtlingen ze guidéieren, datt se am lëtzebuergesche System eens ginn. Datt si den Office social an déi verschidde Strukturen, déi et gëtt, kenne léieren. Mir ginn awer och bei d' Leit an de Centre de Retention, dat heescht bei déi Leit, déi sollen ausgewise ginn.

Eppes Spezifesches, wat mer och maachen, ass fir Familljen erëmzefannen an de Kontakt erëm hierzestellen, an do ass d'Zilgrupp un sech méi weit. Dat sinn all déi Leit, déi hei zu Lëtzebuerg sinn a Leit sichen, déi iergendwou an der Welt sinn. Et kënnen och Lëtzebuerger heihinner kommen, awer ëmmer nëmme mat Froen op d'Immigratioun bezunn. Wann ech vu Migrante schwätzen, sinn et gréisstendeels Net-Europäer, well fir d'Europäer gëtt et un sech vill aner Strukturen.

*Wouter:* **Dat heescht, wann een als Lëtzebuerger op der Strooss lant an d'kënnt een heihinner?**

Mir ginn dann Telefonsnummeren, wéi z.B. vum Foyer Ulysse oder der Stëmm vun der Strooss. Mir probéieren da just, weiderzevermëttelen. Mir wollten näischt maachen, wat et scho gëtt, mä mir wollte complementaire sinn zu deem, wat et scho gëtt.

*Skippy:* **Wéi entsteet de Kontakt? Kommen déi Leit heihinner oder gitt dir se sichen?**

Déi allermeescht fannen eis. D'Demandeurs- d'asile kommen normalerweis an de Foyer Don Bosco. Theoretesch ass et esou, dass si fir d'éischt missten eng Demande d'asile maachen, da bei den OLAI goen an da vun do aus bei eis geschéckt ginn. Praktesch ass et awer esou, dass de Büro awer net zu där Zäit op ass, wann d'Leit kommen, respektiv, dass se um Ministère e Rendez-vous kréien an an e puer Deeg mussen erëm zeréckgoen. Oft kommen se bei eis, ier se bei eng Administratioun ginn oder enregistréiert sinn. Elo kann et sinn, dass d'Leit eis selwer fannen, dass se Leit op der Strooss froen, et ka sinn, dass se scho bei engem Ministère oder enger anerer Administratioun waren, déi si weidergeleet hunn oder dass se bei d'Police gaang sinn, do da gesot hunn: "Ech wëll eng Demande d'asile maachen". Dat ass déi Administratioun, déi 24/24 Stonnen op ass an déi schécken se dann och bei eis.

Par rapport zu de Leit, déi just Froen hunn, déi fannen eis och doduerch, dass se vu Leit heihinner geschéckt ginn, déi eis scho kennen, oder aner Servicer. Mir hunn och d'Helpline (Telefonsnummer 2755) vum Roude Kräiz, do kréie mir och alt emol Leit vermëttelt. D'Leit fannen eis eigentlech, ouni dass mer vill Reklamm maachen.



*Skippy:* **Ech hunn och an ärem Depliant hei gesinn, dass dir och Referenz op den OLAI maacht. Den OLAI huet verschidde Programmer. Wéi gesäit dat bei iech aus, hutt dir do spezifesch Programmer?**

Den OLAI huet jo u sech 2 grouss Voleten. Dat eent ass d'Aide sociale fir Demandeurs-d'asile, an dat anert ass d'Integratioun. De Volet fir d'Integratioun ass meeschtens net op fir déi Leit, déi nach an der Demande sinn. Dat si Leit, déi elo direkt heihinner kommen, fir dann hei ze schaffen oder wann se Flüchtling sinn, kënnen se dat duerno maachen.

An d'Aide sociale, déi de Staat u sech misst dem Demandeur d'asile ginn, déi gëtt zum Deel dann duerch eis gemaach, wéi de Logement an dësem Fall oder den Encadrement. Mir hunn dann och en Accord mat hinnen, fir déi Leit an deene puer Haiser ze iwwerhuelen.

Mir hunn e puer spezifesch Programmer, wann een dat esou kann nennen. Ech géing éischter soen, Projeten, bei deene mer ëmmer probéieren, fir déi vulnerabelst Leit als éischt ze erreechen, also déi Leit, déi et am néidegsten hunn. Dat sinn z.B. Mineurs non accompagnés, Jugendlecher, déi eleng heihi kommen oder Leit, déi gesondheetlech Problemer hunn, méi spezifesch am Beräich vun der mentaler Gesondheet. Leit, déi do méi Ënnerstëtzung brauchen. Mir probéieren, déi méi genau ze cibléieren.

Dann hu mer zu Réiden vill Integratiounsprogrammer, déi mer mat de Leit aus der Gemeng maachen, sief dat elo kreativ Saachen, wou mer z.B. e Moudendefilé organiséieren, molen oder ganz vill am Beräich vum Kulinareschen. Dat heescht, wou zesumme gekacht gëtt, entweder no de Rezepter vun hei oder no de Rezepter vun de Leit, déi bei eis an der Struktur sinn. Dat ass ëmmer ganz flott, do hu mer ëmmer ganz vill Echangen.

*Skippy:* **Ech ka mer virstellen, dass dat ëmmer ganz flott ass.Wéi gëtt dat Ganzt da finanzéiert?**

Zum Deel ass dat duerch den Accord, dee mir mam Familljeministère hunn, am Kontext vun den Demandeurs- d'asile. Dann hu mer heiansdo europäesch Projeten iwwert de Fonds Européen des Réfugiés, ganz vill Donen, entweder Suen oder materiell Donen, wou d'Leit eis och ënnerstëtzen.

*Skippy:* **Wéi hunn sech dann d'Zuele vun de Flüchtlingen an deene leschte Joeren entwéckelt?**

2011 an 2012 waren se enorm eropgaangen. 2013 ass et erëm méi normal ginn. (Statistik??)

*Skippy:* **Wat fir eng Zort Flüchtlinge sinn dat elo? Sinn et der méi aus Konfliktlänner wéi Syrien, oder?**

D'Majoritéit vun de Leit kënnt nach ëmmer aus dem Balkan, dat gesäit een och an de Statistiken. Dofir ass et vläicht ganz interessant, wann een se eng Kéier kuckt. Wann een awer kuckt, ween de Statut kritt, dann ass den Iran vir. Déi aus dem Balkan, déi hunn net esou vill Chancen, de Statut ze kréien. Do sinn och aner Ursaachen ewéi d'Protektioun, firwat déi heihinner kommen. Well fir de Statut ze kréien, muss ee jo och verfollegt sinn, wéint politesche Grënn, Relioun, Rass asw.

*Wouter:* **An dem Balkan ass de Krich jo eriwwer. Dann hunn se jo manner Chancen, fir de Statut ze kréien?**

Jo. Oft ass et jo och eng Fro vun Diskriminatioun oder well se keen Accès op den Aarbechtsmarché oder zu medezinesche Soinen hunn, dass d'Leit aus de Balkanlänner kommen.

Dann huet een och z.B. där aus Afrika, mä do sinn et dann ni esou grouss Zuelen. Déi Länner, déi méi oft virkommen si vläicht de Kongo, Eritrea asw.

A leschter Zäit war oft Nordafrika dobäi oder de Moyen Orient. Aus Syrien nach net esou vill. Et ass natierlech och wäit bis op Lëtzebuerg, et sinn aner Länner virdrun.

Et ass jo och esou, dass et ëmmer dat éischt europäescht Land ass, wou een erakënnt, wou een seng Demande d'asile muss maachen. Wann si scho virdru kontrolléiert ginn, ier se op Lëtzebuerg kommen, dann ass et dat Land, an net méi Lëtzebuerg. Mir hu jo keng Baussegrenzen ausser de Fluchhafen, an do kommen der net ganz vill.

*Skippy:* **Wéi schätzt dir d'Zukunft a vum Service, awer och d'Immigratioun am allgemengen?**

Ech denken, dass mer weider vill ze di wäerten hunn. Et mierkt een, dass et sech ëmmer ännert. Sief dat d'Leit déi kommen oder och d'Aarbecht. Dass et esou Gruppe sinn, déi kommen. Déi eng Kéier sinn et der méi aus Nordafrika, déi aner Kéier méi aus dem Moyen Orient. 2011-2012 waren et ganz vill Familljen, elo sinn et vill méi elengstoend Männer, wat méi typesch ass fir d'Leit, déi Asil ufroen. An ech denken, dass et esou weidergeet. Mir wëssen net wat kënnt, mä d'Bevëlkerung ännert, an och fir eis. Mir hu virun 10 Joer ugefaangen, an ech denken, dass et och Plaze ginn, wou een de Projet verbessere kéint.

*Skippy:* **Wéi ass engersäits de Feedback vun de Leit, déi dir betreit iwwert äre Service, an anersäits äre Feedback iwwer d'Leit, déi dir betreit?**

Am Allgemenge mengen ech, dass déi meeschte Leit ganz dankbar sinn, fir éischtens emol en Daach iwwert dem Kapp ze hunn, an dann déi Hëllef ze kréien, déi mir hinnen ubidden. Et huet een natierlech och anerer, z.B. déi Leit, déi dann net kënnen heibleiwen, mä déi sinn dann dacks rose mat jiddwerengem. Mir als Rout Kräiz gi jo just en Daach iwwert de Kapp. Den Ausseministère gëtt d'Autorisatioun, an dat ass fir d'Leit net ëmmer ganz kloer. Déi Leit sinn dann heiansdo rose mat ganz Lëtzebuerg, well se net heibleiwe kënnen.

Ënnert dem Stréch mengen ech awer, dass d'Leit ganz zefridde sinn.

Verschiddener halen awer och de Kontakt, wann se schonn an en anert Haus gaange sinn, duerno ebe manner, wat awer weist, dass et net esou schlecht gelaf ass.

Am Allgemengen ass et schwiereg soen. Wann ee mat de Leit schwätzt, mierkt een, dass se och net esou gutt informéiert sinn. Ech fannen et ganz agreabel, well ech mierken, dir hutt iech virdrun e bëssen informéiert, dir kennt de Sujet e bëssen. Oft ginn et Virurteeler, well d'Leit net richteg informéiert sinn oder och falsch Virstellungen hunn.

An eisem Haus zu Réiden hu mer wierklech e super Kontakt mat de Leit aus dem Duerf, mat de Gemengeresponsabel. Et ass natierlech méi einfach an engem Duerf wéi an enger Stad.

Am Foyer Don Bosco, wou d'Leit ëmmer erëm wiesselen, do kann een de Kontakt mat den Noperen net esou opbauen, wéi een dat an engem Duerf maache kann.

Ënnert dem Stréch ass et esou, dass de Leit hir Astellung den Asylanten a Flüchtlinge géintiwwer méi positiv ass, wann si se perséinlech kennen.

*Skippy:* **Wéi ass et dann hei mat den Ufeindungen, wéi z.B. an Däitschland déi Attacken op Asylbewerberheemer? Hei héiert ee jo weider guer näischt esou.**

2011-2012, wéi esou vill Leit komm sinn, waren och an der Populatioun méi negativ Reaktiounen. Wéi den OLAI zou Péiteng dat Haus opgemaach huet, hunn d' Noperen sech an enger éischter Phas dogéint gestäipt. Se waren net positiv agestallt.

Wann ech dann d'Beispill vu Bierg a Betzder huelen, do hu mir all Kéiers zesumme mat de Gemengenautoritéiten eng Versammlung fir d'Bierger gemaach an e Flyer an all Haus ginn, fir d'Leit ze informéieren. Dat war eng ganz positiv Erfahrung, dat heescht, ier d'Flüchtlingen ukomm sinn, sinn d'Bierger aus der Gemeng informéiert ginn, si konnten hir Froe stellen, déi verschidden Ängschten zum Ausdrock bréngen an et konnt een dorop äntweren. An si woussten och, dass se eis drop uschwätze kënnen. Ech géing och anere Gemengen uroden esou virzegoen, wann si esou Haiser opmaachen.

*Wouter:* **Et ass ëmmer schued, wann ee Problemer mat den Noperen huet.**

Zum Beispill um Lampertsbierg si mer ganz gutt vun den Noperen opgeholl ginn. Eigentlech iwwerall. Mir hunn u sech positiv Erfahrunge gemaach.

*Skippy:* **Merci fir den Interview**



# COOLtour




## Konzertbesuch in der Philharmonie

Am 27. Februar diesen Jahres besuchte die Stëmm vun der Strooss eine Gratisprobe des Konzerts «Neel matt Käpp» im Saal für Kammermusik in der Philharmonie Luxemburg. Das Trio: Michel Reis (Klavier), Marc Demuth (Kontrabass) und Paul Wiltgen (Schlagzeug). Dieses Konzert dauerte ca. 90 Minuten. Leute mit niedrigem Einkommen können so in den Genuss einer Veranstaltung kommen, für die normalerweise 15 Euro Eintritt verlangt werden.

Das Trio besteht aus jungen Musikern, welche noch am Anfang ihrer Karriere stehen und sicher noch eine vielversprechende Zukunft vor sich haben. Sie präsentierten ein Jazzkonzert, größtenteils mit Titeln, die sie auch selbst geschrieben haben und zum ersten Mal auch vor einem Publikum. Der Pianist Michel Reis beherrschte nicht nur vorzüglich seinen Flügel, sondern komponierte auch selbst einige der gespielten Stücke. Einige tragen den Namen von Straßen in New York und Massachusetts. Der Schönling Marc Demuth zupfte gekonnt seinen Kontrabass, Paul Wiltgen bediente mit aller Leidenschaft sein Schlagzeug.

Von einem Stück spielten sie drei Versionen, von denen die dritte diejenige war, die am besten gefiel. Obwohl das Trio sich alle erdenkliche Mühe gab, die Stücke so gekonnt wie möglich vorzutragen, ist doch Kritik angebracht. Manche Passagen waren einfach zu laut und so bekam ich auch manchmal den Eindruck, es ginge nur darum, möglichst geräuschvolle Musik vorzutragen.
Diese Sicht hatten auch viele der anderen Zuhörer, besonders diejenigen, die einen anderen Musikgeschmack ihr eigen nennen.

Trotz aller Kritik möchte ich das Konzert nicht schlechtreden, denn die drei Musiker geben sich alle Mühe, um auf dem hart umkämpften Markt bestehen zu können. So werde ich bestimmt weitere Konzerte in der Philharmonie besuchen, das nächste sogar sehr bald.

*JeF*



# Bréiwer aus dem Prisong

**HAFTBEFEHL**
Jugement
Arrivée am Prisong
Handschellen
Greffe
Du muss dech plakeg ausdoen
Physesch a psychesch
Du muss alles ofginn
Pabeieren, Handy, Portmonni, Bijouen
deng FRÄIHEET
alles bleift um Greffe leien
AUSSER deng Gefiller
Et dauert net laang, bis ee verstanen huet, wéi den Hues heibanne leeft.
Déi éischt Wierder, déi een hei ëmmer an ëmmer ërem héiert sinn
Du muss GEDOLD hunn a WAARDEN
Mä net nëmmen de Prisonéier
ass gestrooft
mä och deng Famill, deng Kanner,
och déi gi matbestrooft
Natierlech ass een net onschëlleg hei.
Mä awer, wann ee Jugementer héiert,
gëtt och bei der Justiz
mat verschiddene Gewiichter gemooss.
Just an den eegene Reien, do gëtt alt emol schnell den Teppech opgehuewen, fir drënner ze kieren.

LIBERTE, DEMOCRATIE / JUSTICE, PRISONG, DIKTATUR ?
(Eng Fro, déi een och heibanne schnell ka stellen)

**MOBI**

C'était une fin d'après-midi, il n'y a pas très longtemps, j'étais en compagnie de quelques « amis », eux aussi toxicomanes. J'avais sur moi de la très bonne héroïne, si j'ose dire, car en réalité aucune drogue n'est bonne. Un de ces amis m'a demandé de lui faire son shoot, que je lui ai offert, car c'était un gars que j'appréciais. Quelques minutes après l'injection, le malheureux est parti en overdose. Je l'ai rejoint dans le Centre Hospitalier où il avait été emmené et heureusement, il s'en est sorti. Ce jour-là, j'ai failli tuer une personne, ça fait réfléchir. Je n'ai plus jamais et je ne ferais plus jamais d'injection à personne.

La drogue m'a possédée. Elle a détruit ma vie. A 30 ans, j'étais entrepreneur dans le transport, j'avais une femme exceptionnelle, deux magnifiques enfants, une maison et tout le reste. Une vie tout à fait confortable que je suppose que beaucoup de gens aimeraient avoir, et aujourd'hui enjôlé deux ans à cause de ma faiblesse face à la drogue (héroïne, cocaïne) je me retrouve en prison, seul.

Après l'injection de cocaïne, il m'est arrivé de faire de grosses crises de paranoïa, je repense à une en particulier où j'ai cru que j'étais pourchassé par la police en voiture. J'ai pris des risques fous, jusqu'à cacher mon véhicule et aller me cacher dans les bois, jusqu'à ce que je reprenne mes esprits. Aujourd'hui ça prête à sourire, mais sur le moment, je devenais fou à cause de la cocaïne bien sûr.

Je revois ces filles complètement dépendantes de la drogue monter dans les voitures de monsieur tout le monde pour vendre leur corps et en ressortir, aller chercher leur dose chez ces vendeurs de mort qui sont tout à fait au courant, aller se faire leur injection et une fois que le manque revient, recommencer le même schéma . Leur quotidien c'était ça, client après client, dose après dose. Quelle tristesse se promener dans nos rues sous le regard des passants qui méprisent ces pauvres filles !!

Veuillez accepter mes plus sincères salutations

**THOMAS JEAN FRANÇOIS**

## EINGESPERRT!

Ich bin der Meinung, dass man ein solch prekäres Thema erst erklären kann, wenn man das Erlebte verarbeitet hat, nicht desto trotz, ohne Hoffnung geht der Mensch zugrunde!

Linguistisch gesehen, kann man im Umgang, mit der französischen Sprache, das Dilemma kritischer betrachten. Fühle mich, im Moment aber außerstande. Wenn man bedenkt, dass unser „Code Pénal", teilweise noch aus Napoleonischer Zeit herrührt, und „Justitia" auch im 21. Jahrhundert noch genauso gehandhabt wird. Wenn man bedenkt, dass die Todesstrafe erst Mitte des 20. Jahrhunderts abgeschafft wurde.

Und wenn ich nicht selbst erlebt hätte, dass Befangenheit existiert, hätte ich, als Langzeit Strafgefangener, der voll und ganz sich seiner Konsequenzen bewusst ist (seit meiner Kinderstube) dies niemals erwähnt!

Eingesperrt sein, verändert den Menschen, nur in den seltensten Fällen zum Positiven. Entweder du schließt dich der Masse an, was zwangshalber zu Schwierigkeiten führt, oder aber man kapselt sich ab, und dann (ich spreche aus Erfahrung) stehst du alleine da, auf dich angewiesen und hoffentlich mit starkem Rückgrat.

In einem Mikrokosmos wie das Gefängnis, ist es sehr schwer, eine klare Linie zu leben. Die Kompetenzen im Knast, sind zum Teil sehr verworren, und benötigen meiner Meinung nach, nein, schreien nach neuem Wind.

Eingesperrt bedeutet Freiheitsentzug, und ist, dass wir uns nicht missverstehen, die Konsequenz bei Nichtbeachtung unserer Gesetzgebung. Nur unsere Gesetzestexte, sind wie vorher schon bemerkt, verstaubt.

Freiheitsentzug in unserem demokratischen Staat, kann man nicht definieren, man muss es durchleben.

Politisch möchte ich mich nicht äußern, außer in Hoffnung auf neuen Wind. Auch die ersten Bürger unseres Landes, sollen zum Teil, auch nicht mit Steinen werfen, wenn man bedenkt, dass sie auch im Glashaus sitzen. Das Einzige was man einem hier nicht nehmen kann, ist sein Intellekt, freies Gedankengut („big brother" lässt grüßen).

Leben auf $8m^2$, ist eine Herausforderung, und ich persönlich war zum Teil wütend, als ich dieses Flugblatt, zum Schreiben eines Artikels was „Eingesperrt" bedeutet, in die Hände bekam. Aber für mich ist schreiben, Therapie, Mediation und Flucht im intellektuellen Sinn. Demütig sein, diese Einsicht kommt bei mir leider zu spät. Eingesperrt sein stumpft ab und jedes lebendige Wesen geht mit der Zeit zugrunde!

Mein Intellekt steht mir im Wege, und nur Psychopharmaka lässt mich ein Licht an Ende des Tunnels erkennen. Ich weiß, das ist ein Trugschluss, funktioniere ich aber nicht in diesem Sinne, bleibt mir nur eine Aussage: „C'est le juge qui me condamne, mais c'est moi qui se juge."

In diesem Sinne!

Vielleicht sind ein paar hilfreiche Zeilen dabei, um euch ein Urteil zu bilden.

*P.S: Nach einer aktuellen Umfrage sind noch 65% mit unserem Justizwesen einverstanden. Wenn man bedenkt, dass heute die Leute, die vor 30 Jahren an der Spitze standen, was Polizei etc. darstellt, vor Gericht stehen, und ich sehe was die heutigen Umstände, was den Strafvollzug angeht, so macht man sich seine eigenen Gedanken.*

**ANONYM**

## ÂME ENFERMÉE

Vivre en prison, éloigné de la civilisation peu à peu tu commences à perdre la raison,tu essaies de trouver la solution pour améliorer ta situation en te posant plein de questions, des fois même insignifiantes, parce que tu n'as plus d'émotions ou elles sont trop fortes et que tu n'arrives pas à les contrôler. Une chose est sûre: tu deviens passionné, tu trouves des attaches là où tu ne t'es jamais intéressé. En fait c'est une école sans professeurs. C'est toi, confronté à tes propres erreurs, à tes propres douleurs, et tu te trouves dans le vif du sujet. Le passé devient une force inattendue qui te projette du négatif vers le positif. Mais tout cela ne dépend que de toi. Veux-tu changer? Veux-tu passer le cap? Veux-tu avancer?
En prison tu te poses des tonnes de questions. Si tu ne trouves pas de réponses c'est qu'alors tu t'es posé les mauvaises questions!!! Parce qu'il y a toujours des réponses. Moi, ma réponse c'est OUI, je veux changer et j'y arriverai! Mais avant tout il faut laisser le diable en nous s'évader!

**ANDRADE SILVA EVANDRO**

## ENFERMÉ

Mon destin m'a placé dans un entourage et il m'a coupé l'air, puisqu'il m'a laissé vivre une vie fermée, mais j'ai accepté cette vie, car le début de chaque vie est d'être enfermé dans un ovule et à la fin de la vie est de finir enfermé sous. Cela compte pour tout le monde à cause de la nature !

Dans ma vie j'ai un but, mais à cause du mal, mon but est devenu un rêve.

Désolé, la vie n'est pas seulement la prison.
Donc inutile d'en dire plus.
Sauf que ma vie était enfermée pour toujours, car elle m'a faite souffrir trop longtemps. Et à la fin, ma vie s'achève bientôt, donc plus de but, plus de rêve.

**GRIGNI ALI**





# Klick

### Chrëschtfeier vun der Stëmm vun der Strooss 2013

Den 19. Dezember 2013 huet nees déi alljäreg Chrëschtfeier vun der Stëmm vun der Strooss am Centre Culturel zu Bouneweg stattfonnt. D'Däscher goufe gedeckt fir 350 Leit. Och dëst Joer wor de Centre Culturel nees voll, an déi Leit, déi am Besoin sinn, konnten eng schéi Chrëschtfeier genéissen.

Kuerz no Mëtteg sinn de Groussherzog Henri, d'Groussherzogin Maria Teresa, de Prënz Louis an d'Prinzessin Tessy souwéi de Chamberpresident Mars Di Bartholomeo, d'Gesondheetsministerin Lydia Mutsch an d'Stater Buergermeeschtesch Lydie Polfer agetraff a si vum Verwaltungspresident Marcel Detaille an der Direktiounsbeoptragten Alexandra Oxacelay begréisst ginn. De Groussherzog huet sech vill Zäit geholl, de Leit d'Hand ginn a mat hinne geschwat. An déi Leit, déi uwiesend woren, hunn d'Groussherzoglech Koppel häerzlech wëllkomm geheescht.

E grousse Merci un déi 75 Benevolë vun de Scoute vun der FNEL, RTL, Cactus, Bank of New York Mellon, Brown Brothers Harriman, Banque de Luxembourg, Morgan Stanley an Serve the city, déi mat hirem Asaz dozou bäigedroen hunn, dass dës Chrëschtfeier nees esou schéi wor.

D'Stëmm vun der Strooss setzt mat dëser Chrëschtfeier eng 15-järeg Traditioun fort.

















# Klick








**Den Escher Lions Club huet fir d'4. Kéier en Iessen fir d'Leit vun der Stëmm organiséiert. Em di 100 Leit hunn sech Sonndes den 26. Januar am Escher Poarhaus rëmfonnt an mär hoffen dass dëst mëttlerweil traditionellt Iessen och nees 2015 stattfënnt.**



**Don vun 1000 Euro vun den Gréngen Scouten vun Diddeleng.**






# Klick




**D'asbl Tertulia dos bons amigos haat den 23. Januar en Iessen zu Esch am Poarhaus organiséiert. Sie hun fier 80 Leit gegrillt an och Kleeder fier d'Stëmm gesammelt.**



**Sportsnometteg de 25.02.2014 organiséiert vun enger 1er Klasse am Lycée Michel Rodange um Campus Geesseknäppchen.**





